

Демеев Исмаlал

## КЕРЛА ШО

Дlахlоьттина хаза lа:
Латта кlайн деш, догlу ло...
Бераш, чохь шу хlунда lа, —
Вайга кхойкху дlо Хулло*.
Шелоно и кечдина.
Массо воьдуш ву цига, —
Салаз ма ю вайшиннан,
Со веъна хьо дlавига...
Тхо тlеийци бераша:
Бертахь тхоьца ловзу уьш;
Куьг кхийдош бу шера ша,
Бlаьргаша ма-лоццу гуш.
Хlун ду хилларг тахана,
Хазахетарх дуьзна дог!
Керла шо тlедеана,
Лайн чимашца боккхуш ког.

* ХУЛЛО — хин цlе.

Iабаз Эдильсултанов

## МАЬЛХАН ЗIАЬНАР

Кор ца тухуш
Неl ца йоьллуш,
Гlаттавора цо,
Юьхь сан хьостий,
Самавоккхий,
Ара воьхуш со.

Цуьнца гlоттуш,
Бай тlехь ловзуш,
Ели аьхке дlа.
Маьлхан зlаьнар
Стенга яха!
Хlун ду и цагар!

Бабас боху:
— Гуьйре йоьлча,
Лечкъа зlаьнар дlа...
Стигал кхоьли.
Тийна lалам,
Деъна лаьтта lа.





## Сан Кавказ

Сан Кавказ! Сан Даймохк!
Хьол хаза хlума дац.
Мел генахь со хилархь,
Хьо суна йицлур яц.

Аренийн гlаролехь
Лаьтта хьан и лаьмнаш,
Цу лаьмнийн куц тодеш,
Техка хьан и хьаннаш.

Муьлххачу маьlехь а
Суна хьох хезна дерг
Цхьаъ ду-кха: «Кавказ
Шен сица мел оьзда ю».

Массо а хlуманал
Сан дагна деза дерг
Хьан халкъан гlиллакх ду —
Сел хаза, оьзда дерг...

Сан Кавказ! Сан Даймохк!
Хьол деза хlума дац.
Хьол тlех а даьккхина,
Ас леха хlума дац.

ЛОРСАНОВА Марха.

Бердакlеларчу юккъерчу ишколан дешархо.



## Жима кхор

Валавейша шена лор
Бохуш, боьлху новкъахь кхор:
— Бераш даха кагдеш га,
Цо лозуш сагатдо сан.

Ца йирзича хилла чов,
Дlа ца даьлча детта ов,
Бlаьсте лере еъча сайн,
Муха доккхур заза кlайн!

Муха мийла беза малх,
Муха бузо беза нах!..
Иштта воьхуш шена лор,
Боьлху новкъахь жима кхор.

Хезна цуьнга деъна вон,
Тlевеара агроном.
Молханаш а хьаькхна, дlа
Цо дихкира кlеда га.

Хазлуо, аьлла, малхана,
Стом луо, аьлла, нахана,
Бlаьсте лере еъча хьайн,
Заза даккха, аьлла, кlайн.

Хасаров Шаlрани

## ПХЬАГАЛПИЙ, ЛОММИЙ

(кица)




Хьуьнан паччахь хаьржи пхьагал.
Оццу дийнахь цо дlакхайкхи лом.
Човхи лом цо:
— Дийций далал:
Оццул лекха, оццул доккха
Хlунда ду хьо! Сихха ахь жоп лол.
Хьуна дукха аьрзнаш до-кха.
Мlараш хlунда ю хьан ира!
И мохь-цlогlа хlунда ду сел стомма!
И тхо, хьуьнан халкъ, цаларар хир хьан.
Кхидlа хьо ловр долуш даций тхо-ма!..

Хlун бехк болуш чехадора пхьагало и лом.
Кхета хала хир дац вайна,
жимма ойлайича:
Хьуьнан паччахь пхьагал хилча,
Лоьман бехк бу-кх — лом и лом хилар.

Адамов Муслим

# Лайла къадар буьйса

## (Туьйра)

Лайла къадар буьйса хlоьттича, хи а дукъ-ло, дитташ охьа а дуьйшу, амма дукха ца лаьтта lалам иштта, цу минотехь ахь дехнарг дала хьуна дала а ло. И олуш хезна хиллий хьуна цхьогалний, барзаний. Тlаккха цушимма хlун дина аьлча, цу буса доккхачу боги чу хи а доьттина, цу чу шаьшшинан цlогарчий а дехкина, дехьий, сехьий гlайбеш а тийсина, дехнарг кхочушхуьлу олу и хан ларо дlатевжина. Цхьа хан яьллачу хенахь: «Цхьана минотана дlадаккхал хьайн цlога, — барзе а аьлла, хьовла деш хьокху пийсиг санна, боги чухула шен цlога а хьовзийна, — ас-м сайна ерстина яттlа йоллу гlаз йоьхур ю, ахь хlун йоьхур ю хьайна деле — буьхьиг йоьхур ю я газа йоьхур ю?» — хаьттина цхьогало. Шен кан тилла цlога юха боги чу а диллина, хиэга «булкъ—булкъ» дойтуш, и меттех а даьккхина: «Буьхьигах я газанах хlума хир дац суна-м. Даьттанах юьзна гуьмалг санна, махьарх дуьззина долу шинара доьхур дукх», — жоп делла барзо. «Ахь хlунда йоьхуш ю цхьа гlаз, еххал йоьхуш шиъ мукъане хlунда ца йоьху? Стенна кхоайо уьш?!»



— lийна хьехар дина цо цхьогална.

— Дера, сан доттагl борз, хьо нийса ма лоь, хьуна а дайна, стенна кхоайо уьш! Дера йоьхур ю-кх ши гlаз-м, — тlетайна цхьогал.

Дlакхевдина схьаэцна, шен коьртах, чалба еш, гата а хьарчийна, ойлайина-а, барзо юха а аьлла: «Дера, сан мацъялере хьаьжча, шинаре а кlезга ма ду. Ас и яккхий маlаш йолу боккха сту боьхур бу. lа деха ма ду».

— Делахь-хlета ас а йоьхур ю-кх сайна кхин ши москал а, — цхьогало а аьлла.

Иштта къамелаш деш хlорш а lаш, дlаоьхуш хилла хан. Цlога меттаххьадина, хиэга гlовгlа а яйтина, юха а йистхилла хьалха собар кхачийна борз: «Ма чlогlа дахдели хlара хи, дукъделла ца долуш, татин гота хили кхунах-м. Хезий хьуна, цхьогал, суна набкхетахь, со самаяккхалахь, ас хьо а доккхур ду хьуна, хьуна хьалха кхетахь».



Иштта барт а бина, хlорш lаш, кхета — ца кхета ца хууш шинна а набкхетта.

Цкъа мацца а самаяла езий хьуна борз. Дlа цlога меттахдаьккхича, цхьа тамашийна, кега ца луш, дуькъа хилла боги чуьра хи. «Хlа-хlа-а, хlара ду хьуна и лайла къадар бохург, — аьлла хьалатасаелла, цlога дlасадетташ, когаш бетташ, мохьхьекха болийна барзо, — Буьхьигаш! Гезарий! Стерчий! Гомаш! Шинарш! lахарий! Говраш! Эсий!» Шеца хилла цхьогал-м дагадогlуш а ца хилла кхунна. Дlа аратасаелла борз. Кхунна моьттуш хилла ша мел дехна даьхни, дерриге а схьагулделла, уьйтlахь лаьтташ хир ду. Ткъа уьйтlахь делкъенга даьлла лаьтташ де а хилла, кхин схьагуш цхьа садолу хlума а ца хилла.



Эццахь дагадеъна кхунна цхьогал. Юха чуиккхина. Цу чохь барзана гинарг ма гойла-кх вай дезачунна! Ерриге цlенкъе, пенаш дешийна, къарздина, дlасайиттина етташуреш. Цхьогалан-м лар а ца хааелла.

Тlаккха дерриганех а кхетта борз. Ткъа гlуллакх муха хилла аьлча, цхьогал хьалха самадаьлла. Барзана сахиллий ца хаийта, коре шаршу а тесна, боги чуьра хи дlа а даьккхина, етташура а йоьттина, дlадахна хилла мекарниг. Дlа оьгlазъяхна борз, дlа карзахъяла езий хьуна иза, чухула дlайолалуш, схьайолалуш, угlуш, цхьогална сардамаш кхайкхош: «Ойтl — яl-кх, ас бер хьан болх!...» Амма хlума кхуьчуьра даьлла хилла гlуллакх-м...

Хlетахь дуьйна цхьогалца гома ю а боху борз.

Ткъа вай ала диснарг: «Туьйра - туьйра туьппалиг, цхьогална а, барзана а веччалиг!»

Дlаяздинарг — А. ШАМУРЗАЕВ.

Саид Гацаев

# ЖИМЧУ КIЕНТАШ ОЙЛАНАШ

Велахьара
Жимма воккха,
Жимма воккха, —
Хьажал, хIоккхул, —
Ас топ кара
Оьцу ярий,
Дадин бекъа
Лоцу ярий,
Нуьйр тIетесна,
Кех а ваьлла,
«Со хьелур вац,» —
ЦIахь а аьлла,
ГIон варий со
Сайна лела,
Юьртахь массо
КIантах вела:
«ХIей, шу догIий!» —
Цаьрга бохуш,
ХIоранан а
ЦIе а йохуш,
Курра хьоьжуш
Хин варий со,
Юьртахь ара
Ваьн варий со,
Жимма ара...
ДIо дIа кхуре,
Я и дIога
Ломан гуре,
Я дIа дIога
Iине кхаччалц,
Сайна баба
ТIаьхьакхаччалц.
Амма со цкъа
Жима ву-кха,
Бабас цIахь со
Сецош ву-кха...
Пхи шо ду сан,
Кхин цхьа шо а дац,
Кампет эца
Ахча а сан дац.

## БЕРИЙН ЗАБАРШ ★★★ БЕРИЙН ЗАБАРШ ★★★ БЕР

### КХЕТАШ ДОЛУ ЖIАЬЛА

— Муха ду хьан жIаьла! — хьаьттира Салас Iумаре.
— ЧIогIа сох кхеташ ду, — жоп делира Iумара. — Со ишколера цIа веъча, сан дневник маьнги буха хьо цо.

### ★★★ Хазахетар



— Хьо ма чIогIа самукъадаьлла ву, хIун хилла хьуна! — хоьтту шен накъосте Салмана.
— Со церг дIаяккхийта ваханера.
— ХIун ду цигахь хаза!
— Вай, лор вацара-кх.

ДIаязйина ГАЙТУКАЕВА Миланас.

Л. Ешиан суьрташ.



## ГIУЛГЕХ ЛОВЗАР

Хатаев Хьусайн

— ЧIирдиг, схьавоьл кхуза, — олу воккхачу стага. — Вайн къомана юкъахь хилла муьлха ловзарш девза хьуна?

— Гал-гIожмех ловзар, туш - туьппалгах ловзар, лечкъардигех ловзар, — охьадагардо Бабин ЧIирдига.

— Ткъа коьртаниг хьаха а ма ца ди ахь.

— Муьлханиг, Воккха-Дада?

— ГIулгех ловзар.

— ХIаа, хIаа, иза а дара. Суна дицделла и, дагадайитахьа, Воккха-Дада.

— Халкъан эшарш а, иллеш а, туьйранаш а, ловзарш а — цхьа хIума а дицдан мегар дац. И дерриге а вайн дахар ма ду. Царех цхьа хIума а юккъера дIадаьлча, вайн дахар къело, басадолу.

ТIаккха Воккха-Дадас Бабин ЧIирдигна дагадоуьйту нохчийн уггаре ширчу ловзарех цхьаъ — гIулгех ловзар. Иштта дуьйцу цо:

— ГIулг — бежанан а, уьстагIан а когийн даьIахкаш хотталучуьра йоккхуш ша - тайпа кеп йолу тIехк ю (ЧIирдигна дIагойту цо иза). ГIулган билгалйоккхуш ялх агIо ю. Амма ловзучу хенахь къастош ерг пхиъ бен яц. ГIулган «букъ» болу агIо **хIур (я кур)** ю. Цуьнан «цIонга» долу агIо **чик** ю. «Лерг» дерг — **аьлч** ю. Шера агIо — **тап** ю. ГIулган «когаш» тIе хIоттарх **нонкх** олу. **ЦIинцIолг (минцIолг)** олуш а хуьлу.

1. ХIУР (КУР)
2. ЧИК. Ю
3. АЛЧ. Ю
4. ТАП. Ю
5. НОНКХ

ГIулгех ловзаран масех кеп ю. Царех цхьаъ иштта ю. Ловза дуьйлалуш, цхьа билгало йолу гIулгаш схьакъастадо, масала, цхьа бос берш я цхьа кеп ерш (доккха, жима хиларца). Шиъ, кхоъ, кхин а сов хила тарло ловзурш. Го дIаболош, хIорамма гIулг кхуссу. ГIулг хьалха аьлч хIоьттинчо дIаболабо бал. Вукхара цуьнга шишша, кхоккха (шайн барт хиларе хьаьжжина) гIулг дIало. Цо уьш лаьтта охьатосу. ТIаккха цхьатерра эгна гIулгаш, пIелг тухуш, вовшах а детташ, схьадоху. Вовшахтоха мега ши **аьлч**, ши **хIур**, и дI. кх. а. Иза «ваьгча», гIулгаш дахаран рагI кхечуьнга кхочу. Вогу, гIулг ша хьажийнчунна тIе ца кхетахь я иза кхечу кепара доьжначу (масала, **аьлч хIурна** тIе) гIулгах хьакхалахь. ТIаьххьара гIулгаш даьхначуьнга массара а, хьалха а санна, шишша, кхоккха гIулг дIа а лой, цуьнга дIаболабойту керла бал.

ГIулгаш тесначун цхьаъ **нонкх** хIоттахь, дийнна бал (дерриге гIулгаш) дIаэца бакъо ю цуьнан.

ТIаьххьара а тоьллачо (дерриге гIулгаш схьадаьхначо) шегахь мел долу гIулг тосуш а хуьлу. Цунах бал кхоссар олу.

Иштта ю гIулгех ловзаран цхьа кеп. ТIаккхахула кхин цхьаъ а юьйцур ю хьуна ас.

— ЭхI, ма хаза ловзар а ду. Баркалла хьуна, Воккха-Дада, ас дицдийр дац хьуна и кхин, — дIахьоду Бабин ЧIирдиг.

— ЧIирдиг ахь хIун до? — ТIаьхьа мохьтуху воккхачу стага.

— ГIулгех ловза воь—оь—ду, — геннара схьахеза ЧIирдиган аз.

...Бераш, шу долчу кхечирий иза? Шуьга дийцирий Бабин ЧIирдига, гIулгех муха ловзу? ГIулгех ловза Iемаш дуй шу?..

М. Варандо.

# ЧIирдиг сахуьлуседанхой болчохь

(туьйра)

14 Сатоссуш сама а ваьлла, ша кечбина тlоьрмиг схьа а эцна, аравелира ЧIирдиг. Цуьнан тlоьрмига чохь дара «СтелаIад» журналаш а, сирникаш а, Бабас йинчу сискалах даьккхина дакъа а, кlолдан бlелиг а, гена серло туху панар а, кхин цхьацца хIуманаш а.

Тхи диллинчу бацалахула а ваьлла, ша йина тlомалела аппарат йолчу вахара ЧIирдиг. Стиглахула дlайоьлхучу гlаргlулийн аьзнаш хезча, дагадеара цунна, август бутт чекхбала гергабахана хилар. «Сихха вахана, ишколехь дешар дlадоладалале вухаверза веза», — ойлайира цо.

Аппарат хьала а латийна, цу чу а хиъна, хlинца а стиглахь дlабаза болчу Сахуьлучу Седане хьаьжира иза. Оцу минотехь лаьттара хьалаайаелла кхуьнан аппарат, мархел тlех а яьлла, lаьршашка хьалаяхара. Маьлхан серло ца кхочучу бодане кхаьчча, шен панар хьалалатийра ЧIирдига. Иштта дlаоьхуш, дикка некъ бича, цхьа сийна - баьццара серло хааелира ЧIирдигна. Иза, хан мел ели, гергайогlура. Эххар а гучудевлира лекха тlекlелдина цlенош. Иза Сахуьлучу Седанара гlала яра.



15 Дукха хан ялале цу гlалин йистерчу цхьана майдана охьайоьссира кхуьнан аппарат. Шен тlоьрмиг белшах а тесна, охьавоьссича, цунна гира баьццарчу басахь таьlна - можа месаш йолу цхьа адамаш. ЧIирдиг вистхила дагахь велакъежира. Амма, шега хьуьйсу дерриге а адамаш оьгlазе а, буьрса а хетта, сацавелира.

— Гмар-гша гма гво-ггlий-гла, — элира царах цхьамма. Цара аьллачух дуьххьара ца кхийтира ЧIирдиг. Тlаьхьо ойлайича хиира цунна, цара, ишколехь бераша санна, хlора дешдекъана хьалха «г» аз олийла. Иза дlадаьккхича, «Марша ма вогlийла», — хуьлура. Цунах дог-ойла юьйхира цуьнан.

Сахуьлуседанхоша, шайн цхьана машена чу хаийна, гlала гайта вигира иза. Гlали юккъера цlенош тамашийна дара: царах чекх са гора, амма чохь лелорг, чуьра бахархой ца гора. Церан машен цхьа а гlовгlа а, цхьа а хьожа а йоцуш яра, цул сов, я тlам, я лаьттарчу машенийн хуьлу кхин хlуманаш а яцара.

16 — Гсан гой-глагно гле-гла-гйо гхlа-гра, — элира ЧIирдиге цуьнан некъахойх цхьамма.

— Аш буьйцург лаьттара мотт бу, амма хlора дешдекъана хьалха «г» хlунда олу аш?

Сахуьлуседанхоша дийцира ЧIирдигна, шаьш цхьана хенахь нийсса мотт буьйцуш дара бохуш. Хlинца «Г» цlе йолчу цхьана вочу стага, lедал шен кара а лаьцна, хlора дешдекъана хьалха шен цlе ца яьккхича, ца дуьту шаьш. Иза-м хlумма а дацара, шайн мел хилла гlиллакхаш диццдайтина цо, дерриге харцахьа лело дезаш тlедожийна. Цундела аьлла хиллера цара ЧIирдиге «Марша ма вогlийла» а. Цундела хиллера уьш цуьнга оьгlазе, гома хьуьйсуш, шайн белабала дог доллушехь.

— Гlиллакхаш-м вайн метта хьаха хlиттор ду, — элира ЧIирдига, шаьш гlалин цlен бай



17 баьллачу майданахь севцича.

Тlаккха, тlоьрмига чу а кхевдина, ша лаьттара деана, тlехь воккхачу стага шена гlиллакхаш lамор дуьйцу «СтелаIад» журнал хьаладаьккхира цо. Амма иза дlадиллина валале, стиглахула тlома схьакхаьчначу, лергашна уллохь а, букъа тlехь а кхо бера болчу цхьана стага, катоьхна схьа а даьккхина, дlадаьхьира журнал.

— И хlун дара? — хаьттира ЧIирдига. Вукхара дийцира иза «Г» паччахьан хьадалчех цхьаъ хиларх.

— И цуьнгара схьадаккха деза, — элира ЧIирдига.

— Гму—гха? — хаьттира сахуьлуседанхойх цхьамма...

М. Вацаевн сурташ.



## ДУЬНЕ КХОЛЛАДАЛАР

*вайнехан ширчу хабаршкаххьий, легендашкаххьий дийцарехь*

Кераста а, бусалба а динаш тIеэцале, дуьне а, адам а кхолладаларх дуьйцуш, массо къоман а шайн цхьацца легендаш а, шира хабарш а хилла. Дуьне кхолладаларх иштта шайн билггал кхетам хилла вайнехан ширчу дайн а.

Масала, дуьне кхоъ лоруш хилла: тIехуларий, юккъерий, лаьтта бухарий. Iесачу динехь ларарехь, тIехуларчу дуьненахь латта а, дийнаташ а, адам а кхоьллина волу Дела хилла. Делаца юкъарло долуш, гуттар цуьнца цхьаьна ю олуш хилла бухIа. И олхазар деза лоруш а хилла.

Делан жималволу ваша лоруш хилла Стела (Села). Ширчу хабарша дийцарехь, стигал къекъорг а, стелахаьштигаш деттарг а иза хилла. Стелан некъ лоруш хилла СтелаIад. ДогIа доьхуш а, ялта хьекъор доьхуш а, Стелана доIанаш деш а, цунна сагIеш дохуш а хилла вайнаха.

Лаьтта гондIа кхидолу седарчий а хилла. ХIора Iуьйранна хIорда тIехьара хьалагIоттуш хилла Малх Гела. Шарахь шозза шен (Маьлхан) зIаьнарех йина йолчу шен йоIца, Аьзница, цхьаьнакхетаж хилла иза. Ширчу дайша ларарехь, масала, Батта тIехь жа дажош жаIу хилла. ХIинца а хаза тарло Батта тIехь хаалуш йолу хьоькхнаш жай, жаIуй ду олуш.

Делан йоI Тушоли (Тишол) лоруш хилла. Гуттар а шен дена хьалха адамашкахьа гIодохуш хилла цо. Цуьнан сийнна йоьгIначу сакъдаршна хьалха могаш, декъала тIаьхьенаш йоьхуш, доIанаш деш хилла наха. Цуьнан цIе йоккхуш хилла апрель баттах. Тушолин олхазар ду бохуш, еза лоруш хилла хIуттут.

Дийнатийн а, ялтин а Iуналладеш Стелан кIант Елта хилла. Иза, кIайн сай а хуьлий, лаьтта вуссу, олуш хилла вайнаха.

Юккъера дуьне лорург хIинца вай деха латта хилла. Адамийн, дийнатийн, ораматийн дуьне.

Лаьтта бухарчу дуьненан дела Ел лоруш хилла. Ел—да, Элда, Этер, Ешкор, Эштр олий, тайп-тайпана йоккхуш хилла цуьнан цIе. Адамийн даьIахкийн борза тIе а хиъна, шен кхел кхайкхош Iа иза олий, хIоттош хилла цуьнан сурт. Цо шен Iаса лаьттах тоьхча, юккъера дуьне дегош хилла. Иштта кхетош хиллачух тера ду кIетахьлерчу вайнаха мохкбегор. Лаьтта бухарчу дуьнене боьдучу некъана ха деш Ешап хилла.

...И шира хабарш вайнехан культуран дийнна цхьа дакъа ду. Таханлерчу цхьадолчу хIуманех кхета гIо а до цара, масала, тахана бухIа, сай, хIуттут, малх, бутт вайнаха беза ларарх. Цундела и хабарш а, легендаш а хаар Iаламат мехала ду.

ХIара шуна гург тхан Грозный гIалин № 2 йолчу берийн исбаьхьаллин ишколан дешархойн Ю. Архипован, Ф. Ахмедован, К. Бангаеван, У. Джабраилован, И. Калинкинан, В. Лисичкинан, С. Леховецкийн, Н. Сандамирован, Н. Яновскаян юкъара болх бу. ХIокху къамелехь ас дийцинарг сурта тIехь гайта гIоьртина уьш.

**В. КАЛИНКИН,**
искусствовед.



Яндарбиев Хьамзат

## ИЗА ЛАРЧА ХИЛЛЕРА

(Дийцар)

Урокехь керла тема юьйцуш яра тхан хьехархо Роза Ахмадовна. Иза тхуна массарна а чIогIа дукха езара. Леррина ладугIура оха цо дуьйцучуьнга. ЦIеххьана тIехьара парташ йолчухьара кIезан летар хезира. Ша ден къамел саца а дина, тIехьа Iаш долчу берашка хьаьжира Роза Ахмадовна. Амма цигахь вон лелаш цхьа а вацара. Бакъду, жIаьлех дика леташ а, цицигах Iаьхаш а вара Бислан, амма хIинца иза меттаххьовш ца гора. Моттаделла хир ду - кх шена аьлла, Роза Ахмадовнас юха а шен къамел долийра. Оцу хенахь кхин цкъа а кIеза летира. ХIинца-м цуьнан летар массарна а хезира.

— Мила ву цигахь вон лелаш верг? — оьгIазе хьаьттира хьехархочо.

Массо а хьалаиккхира. Бисланна го бира церг-ков долчу Лайлас а, кIайн бантикаш долчу Санета а, цIен месаш а, юьхь тIехь тIедарчий а долчу Руслана а. Парти кIел а хьуьйсуш, боьлура уьш. Царна шолгIа го а бина, дIахIоьттира тIехьа Iаш мел верг.



— Шу стенга хьуьйсу, мила ву цигахь вон леларг? — ХIинца тIе а еана, хьаьттира хьехархочо.

Вон леларг Ларча хиллера. Ишта цIе йолуш жима кIеза дара, Бислана кхобуш. ХIара ишколе вогIуш, кхунна тIаьхьа а хIуттий ишколе а догIура, дешна валлалц кхеран классан корашна дуьхьала дижина Iуьллура. Амма тахана, йиллинчу неIарх цхьанна а ца гуш чу а деана, парти кIел дIадижина хиллера Ларча.

Дикка Iийна хиллера иза Роза Ахмадовнас дуьйцучуьнга ладоьгIуш. Амма цунах башха самукъадаьллачух тера дацара Ларчин. Тамашийна кхин дара: кхунна хьалхарчу партех чукхозуш болу Лечин когаш гира Ларчина. Парти тIехь Iаш, уьш гуттар дIасалестош Iедал дара Лечин, цхьа ког дIабоьдуш, важа схьабогIуш, иза юха а дIабоьдуш, важа юха а схьабогIуш... Оцуьнга хьежа кIордорх бехк барий ткъа Ларчин? Цундела летта хиллера-кх иза, шен жимма самукъадаккхархьама.

— Роза Ахмадовна, хьажахьа, хьуьлла парти кIелахь Iаш дерг! — Шен церг-ков гучудаьккхира елакъежначу Лайлас.

Массаьрца а цхьаьна парти кIел хьаьжира хьехархо. Цунна а гира Ларча. ТIаккха, вовшашка а хьаьвсина массо а цхьаьний бийлабелира уьш...

# ТЕАТР

## АКТЕРАН ГОВЗАЛЛА

Хьоме бераш, тахана вай кхин а дӀадийр ду мацах театран хьокъехь вай долийна хилла къамел.

Хуьлуьйтур вай ваьш спектакле хьовса дахана театрехь Ӏаш. Кирхьа схьаделлало. Серлайолу сцена. Сцени тӀехь вайна схьаго тайп-тайпана сурташ: хир уьш лаьмнаш, некъ, гӀала я дуьххьалдӀа цӀийнан я хӀусаман чоьнан сурт. Царех декорацеш олу. Декорацеш яран говзалла архитектурера (гӀишлошъяран говзалла) схьаэцна ю.

Иштта билггал чоьнан я аренан (масане ду уьш!) сурт, куц кхуллий, цигахь шайн ловзар дӀадоладо актераша. Цара гойтучу дахарх дӀадола, теша вайна гӀодеш хуьлу дийнан я суьйренан сурт кхуллу серлонийн ловзар (билггал говзалла ю иза а), музыка. Актераша къамелаш до, шаьш кхуллучу васте хьожжий, оьшучохь йиш локху, илли олу, хелхарш до. Цу кеппра, актеран говзалло юкъалоцу музыкин а, хореографин а (хелхарийн искусство) говзаллийн билгалонаш.

Цу доллучунна а тӀетоха спектакль литературан произведени тӀехь хӀоттош хилар. Оцу произведенех пьеса олу.

Гуш ма - хиллара, театран говзаллина юкъадогӀуш дукха хӀума ду: декорацеш, музыка, хореографи, и, дӀ. кх. а. Цундела театран искусство синтетически (дукха а тайп-тайпана хӀуманаш вовшахкетта) лоруш ю.

Цу дерригенна а юккъехь цхьа говзалла ю театран шен, театро кхоьллина а, театрехь бен хила йиш йоцуш а — иза актеран говзалла ю.

Актеран корматалла халкъан ловзаршкара схьаяьлла. Дагабахкийтал вайн ловзаршкахь я пелхьо воккхучохь хуьлуш хилла жухӀарг аш.

Театр кхоллаеллачу Ширачу Грецехь актеран корматталлин Ӏаламат доккха маьӀна хилла. Актере наха чӀогӀа ладугӀуш хилла, цо бакъдерг бен дуьйцуш а ца хилла. Цундела паччахьаша хийла актер вейтина меттигаш ю. Къаьсттина чӀогӀа актераш хьийзийна, хӀаллак а бина юккъерчу бӀешерашкахь. Инквизици олуш шуна а хезна хир дукх, оцу кхетам боцчу тобанийн кхелаца, жинашца тайна бу бохуш, актераш багабойтуш хилла.

Цу дерригено а гойту актеран говзалла ширчу заманашкахь дуьйна доккха маьӀна долуш хилла хиларан. Цу говзаллин тахана а ду иштта маьӀна. Дикачу актеро кхоьллина васт боккъал а волу стаг санна тӀеоьцу вай, актеран шен цӀе дага ца ягӀахь а, цо гойтучу турпалхочун цӀе вайн дагахь юьсу. Дагаваийтал, масала, Бож-Ӏела, Сутарби.

Актераша, дика васт кхуллуш а, харцахь амал йолу васт гойтуш а, вай Ӏамадо дика хила гӀорта, вочух лардала. Сцени тӀера актерийн ловзар вай боккъал дахар долуш санна тӀеоьцу. Дуьйцуш ду, масала, вайн театрехь болх беш хиллачу, шу марша, хӀинца воцуш волчу Зубайраев ЯрагӀина сцени тӀе топ тоьхна хилла бохуш. Паччахьан эпсаран ролехь хилла иза. Оццул хьовсархой тешош, чӀогӀа дика ловзош хилла ЯрагӀис ролаш.

Вайна, актеран болх атта бу аьлла, моттадала а тарло. Амма дика актер хила дукха деша, дукха къахьега деза. Цу тӀе, мил-мила а хилалуш а вац актер, цунна ша-тайпа похӀма долуш хила веза стаг. Актер хила похӀма ду шегахь аьлла, хетарг и говзалла Ӏамо хьажа веза. Иза Ӏамайо театран институташкахь.

Нохч-ГӀалгӀайн пачхьалкхан университехь схьайиллина а ю актераш Ӏамабен студи. Иза боккха аьтто бу: театраца шайн дахар доза луу кегий нах, кхечу гӀаланашка дӀаэха ца дезаш, вешан цӀахь Ӏамо таро ю вайн хӀинца.

Хьоме бераш, шуна юккъехь а хир бу актер хила похӀма дерш, цундела ладогӀа шаьш-шайга, зиэ шайн таронаш, къаьсттина мотт а, литература а дика Ӏаморца кечамбе деша даха.

ГУЗУЕВ Хьусайн, режиссер.



# ДАГАРДАРШ

Цхьара — цхьара цхьайтта,
ЦӀийнанана шийтта,
Ши етт бетта кӀудал,
Туп хьаса бокккхуш,
Хьесалгаш кхуьйссуш,
Обариг — мобариг
КӀомсар кӀинц.

ДӀаяздинарг — ХАДАЛОВА Марем,
Бенарчу юккъерчу ишколан дешархо.







Ӏам чохь луьйчуш шайтӀанаш дара,
Буйнаш детташ, леташ дара.
Цхьанна чӀогӀа кхийтира,
Иза дала дуьйжира.

ДӀаяздинарг — АНАСОВА Ӏайшат,
Сесанарчу юккъерчу ишколан дешархо.

# КЪОВСАМ

(халкъан хабар)

Цхьана хьал долчу стеганний, къечу стеганний къовсам баьлла хилла, боху, хьал долчу стага, шен дино йина бекъа, бохуш, къечу стага, шен кхело йина, бохуш. Массо а садолчу хӀумане хаьттина хилла цунах бакъдерг. Амма цхьанна а и къовсам дӀаберзо хууш ца хилла. Юха царна тӀекхаьчна цхьогал. Цхьогале хаьттина: «Хьо хӀун деш Ӏа, цхьогал, схьа ца догӀуш, тхо дерраш а ма Ӏа кхуза схьагулделла, ахь мукъане а гӀодехьа хӀара къовсам къасто!» — аьлла.

Муьшан цацанахь хи кхоьхьуш дара ша, лайн ломах цӀе а яьлла, дийцина, боху, цхьогало. «Лайн ломах цӀе а муха йолу, муьшан цацанахь хи а муха кхоьхьу!!» — цецваьлла хьал долу стаг.

«Хьан дино бекъа йича, лайн ломах цӀе муха ца йолу!» — аьлла, къовсам дӀаберзийна цхьогало.

ДӀаяздинарг — ХАДЖИЕВА Заразъ.



М. Вацаевн сурташ.

## ГОЙРБЕКАН ОЬМАР

Дидиев Гойрбека а, цуьнан жимахволчу кӏанта а дукха хан йоццуш шаьшшиннан бӏе шо кхачар даздира. Ден а, кӏентан а хан вовшахтоьхча, хуьлу и бӏешо. Ткъа дас яьккхина а, кӏанта яьккхина а и хан дӏасаекъча, кӏентан декабрехь... 1 шо кхаьчна, ден шен кестта ...100 (!) шо кхочу...



Шен оьмарехь дукха гина, дукха хӏуманах чекхваьлла Гойрбек. Хьалха - Мартантӏехь вина а, хьалакхиъна а волу, иза шен итт шо дузале да воцуш висна. Хӏетахь дуьйна юьучу сискална, духучунна, доллучунна шен гӏайгӏабан дезна цуьнан. Цул тӏаьхьа хаддаза къахьоьгуш хилла. Хӏара бӏе шо долалуш, 40-гӏа шерашкахь хиллачу халонех чекхваьлла. Амма халоно эша ца вина, шераша къар ца вина иза. Тахана а дегӏехь гӏора долуш, бӏаьрса, деган, кхетаман сemалла йолуш ву Гойрбек. Цхьамма а эр дац иза бӏе шарал тӏехвала гергавахана.

Шо а ца кхаьчна Гойрбека пачхьалкхан болх битина. Бан-м цуьнга и хӏинца а балур бара, кӏордийна-кх. Жимма ков - кертахь долчунна тӏевирзина садаӏа, аьлча а, жимма паргӏато хила дагадеъна. Ткъа стохккалц хӏора шарахь свеклаш лелийна. Хӏумма ледар а ца лелош.

Цул сов, цӏахь, ков - кертахь ден гӏуллакх, говр-ворда, етт-эса кхуьнан бахам а, хьал а хилла даима. Тахана а леладо цо уьш. Ша докъар ӏалашдо, кхин дан дезарг до. Къинхьегамехь вахчавелла Гойрбек ӏен а ца ло цхьаъ деш воцуш.

«Къена ву хьо. Садаӏа хӏинца мукъане а». Иштта олу наггахь Гойрбеке. Хӏокхо-м бегаш тӏе доккху дерриге. Наггахь иштташиг шеца йохье воккхий, хьуьнарш къовса а кхойкху.

Гойрбек къена хетачарна тешнабехк хилла меттигаш а ю. Иштта цкъа йол хьакха баханчохь хилира кхеран цхьа къовсам. Ша хьовзо гӏоьртинчу шен воккхахволчу кӏанте а (47 шо долчу), кӏентан доттагӏчуьнга а шеца хьалхаваларх вада элира кхо. Шаьшшиъ тоьлур ву, аьлла хеташ волу важа шиъ реза хилира. 200 метр дӏаялале цхьаъ дукха тӏаьхьависарна юкъаравелира, кхин 100 метр ялале шолгӏачун а къера хила дийзира. Наггахь верг а ца хӏутту цул тӏаьхьа Гойрбекаца хьуьнар къовса.

Гойрбекан дегӏ а, дог а къона хиларан цхьана а тайпана къайле яц. Адамашца цкъа а хьагӏ, гамо ца хилла цуьнан. Таханлера адамаш санна, са акха, аьрха ца хилла. Бахамна тӏаьхьаваьлла, са кхачийна ца идда. Цо ша олуш ма - хиллара, дала схьалучу рицкъах тоам бина, хама бина цуьнан. Тӏехдерг, совдерг, адамашкахь товш доцург ца лелийна. Лаьтто, ӏаламо, шен хьаналчу къинхьегамо схьабелла кхача безна даима. ӏаламан, адамаллин гӏиллакхашца, шен даго ма-хьоьхху ваьхна. Иштта ваьхнарг хуьлу веза а, воккха а. Жима велахь а, воккха велахь а. Цундела ма ца хета Гойрбекан оьмар йоккха хан. Кхин а бӏе шарахь и вахарг!

ИЦЛАЕВ ӏабдулла.
МАДЕЕВ Мусан сурт.

## Хӏетал-металш

Кибиев Мусбек

Дечгах етташ еха зӏок,
Йоккха гӏовгӏа эвлахь йо, —
Туьйсу лаьтта дечган хӏур.
— Хӏун ю иза!..

***

Даьттӏа балда... Даккхий лерган.
Синтеме яц, еш ю терго...
Цунна санна, дезац дахар.
— Хӏун ю иза!





# Кроссворд

Хӏоттийнарг Шарипан Леча



**ПУРХАНЕХЬА:** 4. Бецан тайпа. 6. Аьтто, толам. 18. Куьйгаш дила оьшу гӏирс. 20. Хенан мур.

**ОХЬАНЕХЬА:** 1. Хӏума хадош болу гӏирс. 2. Самукъане хабар. 7. Халахетар. 8. Книгин барам билгалбечу дакъойх цхьаъ. 9. Херх хьаькхча, схьайовлу хӏуманаш. 10. ӏуьйренца баца тӏе дуьжу хи. 11. Ширачу хабаршкара зудчун вастехь лекха, дуткъа ӏаламат. 13. Божарийн цӏе. 14. Паччахьан заманахь ӏедалца къуьйсуш хилла стаг — ламаро. 16. Кӏиранан цхьа де.

**АХГОНАШКАХЬ:** 3. Нохчийчуьра хи. 5. Бовхачу махкахь деха олхазар. 7. Говрана хӏума дӏасахьош тӏаьхьатосу гӏирс. 17. Тидамбар, ӏуналла. 19. Йоккха чхьаьвриг. 21. Ламин цхьа тӏегӏа.

**ГОНАШКАХЬ:** 12. Экхана воьду стаг. 15. Пондар локхург.

## Хӏетал-метал хаийла шуна



ӏуьйранна беа кога тӏехь, делкъанна шина кога тӏехь, суьйранна кхаа кога тӏехь леларг.

Куьйгаш дац, когаш бац, ша - шена неӏ йоьллу.

Зуда—бабалиг, юкъах дихкина доьхка.

Буьйсанна — беса, дийнахь — буьзна.

Дуьра чам белахь а, туьха дац, догӏа санна дагӏахь а, хи дац, лепаш делахь а, дети дац.

Хи чохь кхуьу, хи чохь деша.

Дӏаяздиннарг Ачаканов Абубакар

Х.-Б. Исраиловн сурташ

1) «СТЕЛАӏОДАН» 6-чу номерехь хиллачу кроссвордан жоьпаш.
ПУРХАНЕХЬА: 1. Доьзал. 3. Дечиг. 5. Майда. 6. Ка. 9. Кӏа. 10. Томмагӏа.
ОХЬАНЕХЬА: 1. Диг. 2. Лом. 4. Чӏуьрк. 6. Йома. 8. Абат. 9. Кӏеза. 11. Оршот. 12. Гӏайба.

Мах 15 кеп.

ИНДЕКС: 73981.

# Амий, Мамий

Мукъам I. ДИМАЕВН.
Стихаш Хь. САРАКАЕВН.




1.
Хlинца набархъели
Шен маьнги чохь Ама.
Елакъежаш лаьтта
Уллохь хьоме мама.

ТIАЬХЬАРА АЛАР:
Сан чlегlардиг! — олий,
Мамас йоI схьаоьцу,
Ткъа цо, ловзайолий,
Ненан туьтеш лоьцу.

2.
Мамас хи а дуттуш,
Амас юьхь-куьг дуьлу,
Йолчунтlе а хаза
Жима Ама хуьлу.

ТIАЬХЬАРА АЛАР:
Хаза коч тlеюхий,
Корта дlашарбой,
Месех лента доьхкий,
Тайнигах кечйо.

3.
Хlинца набархъели
Шен маьнги чохь Ама.
Елакъежаш лаьтта
Уллохь хьоме мама.

ТIАЬХЬАРА АЛАР:
Куьг а лоций, мамас
Ама йоккху ара,
И ца юьгу деша,
Юьгу берийн беша.

## ДОШАМ

ШОГА — шера йоцу хlума.
ПУСАР (ду), пусар дан — хама бан.
ХОТЕ (ю) — луьста хьун.
МУТТ — стоьмийн, хасстоьмийн хи.
ТIЕХК (ю) — даьIахк.
БАЛ (бу) — 1. Ловзаран цхьа мур. 2. Хелхаран бал.
ПИЙСИГ (ду) — хьовла, кудар кегош а, гила - кема дlадохуьйтуш а хуьлу дечиган гlирс.
ГУЬМАЛГ (ю) — дуткъа «лаг» долу кхийран кхаба.
ГОМА — 1. Нийса йоцуш, агlор. 2. Реза йоцуш. Масала: Цхьогалца гома ю борз.
ХЬАДАЛЧА (ву) — цхьа хlума де олий, дlасахьахош волу стаг.

«СТЕЛАIАД» («Радуга») № 1.

ДЕТСКИЙ ЖУРНАЛ ЧЕЧЕНО-ИНГУШСКОГО ОБКОМА ВЛКСМ И ОБЛАСТНОГО СОВЕТА ВСЕСОЮЗНОЙ ПИОНЕРСКОЙ ОРГАНИЗАЦИИ ИМЕНИ В. И. ЛЕНИНА

Издается с сентября 1986 года.

На чеченском языке.

Выходит один раз в 2 месяца.



На первой странице обложки Рисунок Х.-Б. ИСРАИЛОВА.

Сдано в набор 12.04.1989 г.
Подписано к печати 3.VII.1989 г.
Формат 60х90 1/8.
Бумага офсетная № 1.
Гарнитура журнально-рубл.
Печать офсетная.
Уч. изд. л. 2,2. Тираж 32000.
Усл. печ. л. 2.
Заказ 622. Цена 15 коп.

Адрес редакции: 364903, г. Грозный, ул. Первомайская, 3.
Телефоны: 22-55-51, 29-25-20, 29-24-07.

Издательство «Грозненский рабочий», г. Грозный, ул. Маяковского, 92.